## Мамакаев Мохьмад

### БІАЬСТЕ

Безаман хьаша — малх хаза бlаьсте,
Хьо йогlу екаш, дог-ойла хьостий.
Хьан бецан зазца къуоналла айло,
Хьо хьаша еъча, гlайгlанна вайло.

Хиш, латта, стигла набарха доккхий,
Дуьненан дахар эшаршка доккхий,
Хьо йогlу екаш, хьайн хазна хестош,
Хьайн маьлхан аре эшаршца лестош.

Башлаьмнаш делхош, хьо йоьлуш йогlу,
Тов-бецан ареш ахь хьоьстуш йоьлу.
Тхо дехар, бlаьсте, хьан хазна хестош,
Хьан маьлхан аре эшарца лестош.



## Сайд-lалин Султан

Тарбелла горгачу пхьегlанах,
Цlестан малх басах чукерчина,
Іа дешна, бlаьстенца ийгlина,
Вукхо шен хьаьвхенаш кечйина.

Зезаган кога тlе хlоьттина,
Изгадо тlаьххьара мартан де,
Зlаьнарийн цlевнех гибоьттина,
Апрель бу бlаьстенан карти тlехь...

Хьозарчийн баннаша кхолу беш,
Латта а кечлуш ду оханна,
Мацах цкъа lаьио шен пхьола деш,
Вай-м, бlаьсте ер а яц, бохура!

## ДАГГАРА ДЕКЪАЛБО!

ТХАН ХЬОМЕ ДЕН А, НЕНАН А НАНОЙ, ТХАН НАНОЙ, НИЖАРИЙ,ТХАН ХЬОМЕ ШИЧОЙ, МАЬХЧИЙ, МАССО А ЗУДАРИЙ, МЕХКАРИЙ!

ДАГГАРА ДЕКЪАЛДО ШУ МАРТАН 8-чу ДИЙНАХЬ ДАЗДЕЧУ ШУН СИРЛАЧУ ЦIЕЙЦА (ДЕЗЧУ ДЕНЦА)! БIАЬСТЕ САННА, ХАЗА ХУЬЛДА ДАИМ ШУН ОЙЛАНАШ, БIАЬСТЕНАН МАЛХ САННА, ЛАЬТТИЙЛА ДАИМ ШУН ХАЗА ЯХЬАШ, ИРСАХ, АЬТТОНАХ ДУЬЗНА ХУЬЛДА ШУН ХIОРА ДЕ!

Нохч-ГIалгIайчоьнан берриге божарийн цIарах шун БАБИН ЧIирдиг.



©..СтелаIад.. 1990г



## НЕНАН КУЬЙГАШ

(Халкъан хабар)

Мацах-мацах, дукхе а дукха шераш хьалха цхьа ши йиша хилла, боху, ехаш-lаш. Ший а йиша а шайн доьзалш болуш а хилла. Ков-кертахь а, цlенна тlехь а, дуучуьнца-тlедухучуьнца а оьшуш хlума а ца хилла йижаршна. Делахь а, шен цхьа сингаттам боцуш цхьа а вац, олу-кх. Иштта цхьа сингаттам (цунах сингаттам алар дала харцахь а ма лорийла!) болуш хилла хlара ши йиша а: цу шиннах цхьаннан берриге доьзалхой кlентий хилла, ткъа вукхуьнан — берраш а мехкарий.

Цхьана хеннахь кхин цхьацца доьзалхо а хилла йижарийн. Амма, хlинца мукъане а йоl хилахьара бохуш, сатийсинчун юха а кlант хилла, ткъа кlант хиларе догдаьхначу йишин юха а йоl хилла. Тlаккха цхьана йишас аьлла, боху, вукху йишига: «Йишийн а, вешийн а бер, шениг а санна, мерза хета кхоьллина ду. Ненера хуьллу догдикалла а, къинхетам а оьшур бац ненайишигара йишин берана а. Ишта а, вуьшта а кlант хиларе сатесна ша а яра, йоl хиларе ладоьгlуш хьо а lийнера. Хlара ши бер хийца деза вайшимма. Хьуна йоl а хир ю, суна кlант а хир ву, цу тlе, вайшинна гена а ца долу вайн ши бер...».



Цу къамелана шолгlа йиша а тlе а тайна, ишта барт хилла кхеран.

Оьх-оьхуш хан а хилла дlаоьхуш, хуьлхуьлуш доккха хуьлуш ши бер а хилла. Кога дахна йоl а, кlант а, мотт а lемина.

Кlант а оьций, шен йиша йолчу хьошалгlа йоьдуш хилла хьалхара йиша. «Вай, нанина виса хьо, ма дика кlант а ву», —йишин воl хьостуш хилла бухарчо. «Схьайоьл нецина, эхl, и хаза йоl», — йоl хьостуш хилла вукху йишас.

Иштта хьошалгlа а дахана цкъа цlадогlуш, нене аьлла кlанта: «Хьажахьа, нана, ма тамашийна а ду, оцу нецин куьг ма кlеда а ду».



Юха важа йиша йогlуш хилла хlокхаьрга. Коьртах куьг хьокхий, йишин йоl хьостуш хилла хlокхо. Юха шаьшшиъ цlадоьдуш йоlа а олуш хилла: «Хьажахьа, нана, ма доккха хlума ду и: оцу нецин куьг ма кlеда а, довха а ду, хьайниг ма дац и ишта».

Ишта олуш хилла боху, ненайижарша шаьш хьаста моссазза хьосту а шина беро шайн наношка, аьлча а, наной-м ма ца хиллий уьш, наной бу бохучу шайн ненайижаршка.

Цхьана юкъана садиттина, боху, шина йишас, къайлах йоьлхуш, гучуха и туосадаларна кхоьруш. Эххар а собар кхачийна, аьлла кхушимма: «Хlан-хlа, беран дог lехалург ца хиллера, цунна дика девза ненан куьг, мел хилийта гlортарх шен берана санна аьхна хирг ца хиллера цхьанна а ненан куьг а». Цкъа ехха йоьлхуш а lийна, шайн мацах хилла барт бохош. хьаьстина, коьртах куьг хьокхуш, шен-шен бер дlаэцна шина йишас. «Нана яларг, со неца ма яц, со хьан нана ма ю», — аьлла хьалхарчо. Изза аьлла шен кlанте шолгlачу йишас а...

Иштта ду и хабар. Ма-дарра бакъдерг а ду цо дуьйцург.

Эрна ма ца аьлла халкъалахь: «Нана — иза хьан дага тlера синкъераман зезаг ду». Наной мел бу, вайн дегнашкахь синкъерам лаьттар бу.

Дуккха а бехийла уьш вайна!

Д. МОИСИГОВ.



# Некъаш

С. Гацаев



Некъаш, некъаш, сирла некъаш,
Шу дІадоьлху, шу дІадов.
Шуна тІаьхьа, гІийла текъаш,
Мохо болар доладо.

Мичахь дов шу? Мичахь дуьйшу! —
И ца хаьа стагана.
Аш суьйренан Іеха Іуьйшу,
Тхи дІамуьйлу Іуьйренан.

Шуна тІаьхьа ваьлла хІинца
Со а вогІу самукъне.
Таро яц шун амал хийца,
Сацар дац шун цкъамукъне.

Вай дІагІор сан денош кхачо —
Цхьанхьа шелчу маьркІаже.
Дахаран а йисте кхочу,
Массо санна, шен рожехь.

Шу тІаккха а, сирла некъаш,
ДІаоьхур ду геналле,
Шайна тІаьхьа мохо, текъаш,
Шийла зурма лекхаре.

# Бабин туьйра

Цуруев Шерип

ГІоттий Іуьйрре
Когаш Іуьйра,
Бабин дийцарх тешна,
Жимчохь хийла некъ идийна,
Туьйра лоьхуш денна.

Бузчу малхехь,
Куьрка хьалхахь
Сох хьирчина туьйра.
Воккха хилча,
Дахар сихлуш,
Иза генадуьйлу.

Бабин туьйра,
Дог ца туьй сан,
Мичахь дай хьо, диси!
Бабин туьйра,
Бабин туьйра,
Вехьа сох хьайн йийсар.

Со дІагІур ву,
Генна гІур ву
Сайн бабех а тешна,
Лоьху туьйра, —
Суна туьйра
Тахна чІогІа эшна.





Яшуркаев Султан

# ЧІегІардиг
## (дийцар)

ХІара хабар-м шуна а хезна хир ду.

Цхьана гІамаран аренца дІавоьдуш хилла стаг. Иза юхахьожуш а ца хилла. Стеган Іедал а дац, ша новкъа воьдуш, юхахьожуш. Барзо аьлла олуш а ма ду вайн: «Уггаре майра акха адам ду». ХІунда боху ахь аьлла, хаьттича, барзо жоп делла, боху: массарел а майра ю олуш йолу ша хІора ког моссазза боккху юхахьожу, ткъа стаг юха а ца хьожуш, шек а воцуш, дІавоьду.

Иштта, вай ма-аллара, воьдуш хилла стаг. ГІамарла бахана Іачу лаьхьанна гина иза. Стагана тІехьашха тІекхетта дІовш тоха тІаьхьа текхна лаьхьа. Амма, цуо, шен Іалашо кхочушъян, дІаьвше мотт арабоккхушехь, тІекхетта, шен ира зІок тоьхна, лаьхьанан меттан юкъ схьаэцна и дерриг а гуш долчу чІегІардиго. ХІетахь дуьйна бу лаьхьанан мотт шалго.

ЧІегІардигана оьгІазабаханчу лаьхьано чІагІо йина, ша тІаьхье кхуьуьйтур яц хьан, аьлла. «Кхуьуьйтур ю, со адамана уллохь дехар ду, тІаккха хьан хІумма а хир дац суна дан», — жоп делла чІегІардиго.

И дерриг а бакъ хилар суна суо жима волуш, мацах вай Казахстанехь Іаш долуш, хиира.

Иза гурахь колхозан ялта ору хан яра. Жима велахь а, со комбайна тІехь болх беш вара. Коьртаниг-м и комбайн лелош волу комбайнер Муьста вара. Со цунна тІехьа гуллуш долу ча дІасакхуссуш верг вара. Цхьана Іуьйранна тхойша дІаволавелла а валале комбайн юьйхира тхойшиннан. Муьстас комбайна тІера кагъелла эчиг схьа а яьккхина, тхойша колхозан пхьалгІа вахара. Иза, херачу аннийн неІарна доккха догІа а тоьхна, чІаьгІна яра. Тхойша пхьалгІи хьалха кхоччушехь, цу чуьра ара а иккхина, Муьстина тІекхийтира цхьа чІегІардиг. Дикка Муьстин тужуркех а хьирчина, юха а дахана пхьалгІи чу иккхира и. Иштта мосуьйттазза догІий Муьстина тІекхеташ, юха пхьалгІи чу хьодуш хьийзира и жима олхазар.

— ХІара лаа хьийзаш дац, кІант, — аьлла, Муьстас пхьалгІи хьалха Іохкучех цхьа ондо-о эчиг схьа а эцна, саттийна догІанан чІуг ах а йоккхуш, пхьалгІин неІ дІайиллира.



Тхойша чу ма-велли гира тхойшинна пхьалгІин тхевнна юккъехь диллинчу стоммачу дукъа тІехула чІегІардиган кегий кІорнеш чохь долчу бенна тІетекхна боьду мокха лаьхьа. Шийла мохь хьоькхуш, тІемаш детташ, шен бенна тІе детталуш чІегІардиг а дара...

ПхьалгІи чухула дІасахьаьдда цхьа эчиг а карийна, и тоьхна Муьстас чубаийтира бенна тІекхоччуш боллу лаьхьа. ТІаккха меттадеъна чІегІардиг шен бенарчу кІорнешка цхьаъ-м дийца дуьйлира. Муьстас-м иза шен кІорнешка, варийлаш, гуттар а адам долчохь бен ма Іелаш, бохуш ду, бохура.

Кагерманов Докка

# Мирзий, Дирший

Хlей, Мирза, хьо стенга доьду, —
Бохуш, буьхьиг ловзаяьлла.
Цициг агlор хьоьжу цуьнга:
«Цо сох Мирза хlунда аьлла?

Буьхьиг юха а юьйлу хьалха:
— Ахь хlун до, хlай, дийцахь суна?
Писус эли: «Доьду балха!
Хlинца хиин, Дирша, хьуна?

Гой сан мекхаш, мел дахделла?!
Каде ду со, ду со чехка.
Лаац суна дижна lилла.
Лоцур бу ас мукадахка!»

Вукхо боху: «Со-м яц дирша,
Маlаш, маж а хир ю еха.
Нанас аьлла: «Хир, ю кирша,
Ас ца даахь, синтарш нехан...»

Бай тlе яжа яха буьхьиг,
Тlаккха мер ду сирла шовда.
Дахка лаца теби цициг,
Иза хьаьжкlийн дай чу кховдахь.



Яндарбиев Зеламха

# Хlун ялх хlума?..

— Хlун ялх хlума, дийцал схьа,
Кху дуьненахь хуьлуш дац?
— Стигла волуш (...) бац!
Лаьттана тухуш (...) дац!
Хlорда тlехула (...) а дац!
Вертанан ши (...) а дац!
Маьждиган (...) а яц!
Кlайчу басахь (...) яц!



Б. Амирхановн суьрташ.



Х.-А. Берсанов

# Тlетохар, тlерадаккхар

(дийцар)

Воккхачу стагах Ибрахlимах бераша Воккха-дада олура. Цо берашна хаза хабарш, туьйранаш дуьйцура, хьехарш дора.

Цхьана дийнахь кетlарчу гоьрга тlехь хиъна lара Ибрахlим.

— Воккха-дада, хабарш дийцахьа тхуна, — бохуш, хьесталора бераш.

— Хабарш тlаьхьа дуьйцур ду вай. Хlинца ас шуна цlахь бан болх лур бу, — элира Воккха-дадас.

Чуьра шен шира тептар схьа а деъна, яздан волавелира иза. Хlоранан цlерш йоххуш, тептаран цхьацца агlо билгаляьккхира. И хlора агlо шина декъе йоькъуш, юккъешхула сиз хьаьккхира. Хьалхара дакъа тlетохар (+), шолгlа дакъа тlерадаккхар (—).



— Хьовсал, бераш, муьлххачо а диканиг моссазза ди, ас хlоккхуза тlетоханан хьаьрк (+) хlоттор ю. Вониг моссазза ди, тlерадаккхаран хьаьрк (—) хlоттор ю. Массара а иштта тептарш кечде. Бутт чекх моссазза бели, ас толлур ду шун тептарш. Гlалата хlума яздинарг тlера дlавоккхур ву. Шух уггаре а тоьлларг тоьлла гойтур ву, эшнарг эшна гойтур ву.

Бераш реза хилира Ибрахlима тlедиллинчунна. Бутт чекхбелира. Юха а Ибрахlим волчохь цхьаьнакхийтира хlорш. Ибрахlима, доккхачу фонеран уьна тlе кlайн кехат а латийна, фломастерца шина диттан сурт диллира. Берийн тептарш теллинчул тlаьхьа шиъ схьакъастийра цо, дика гlуллакхаш сов дийлла волчу Идрисан, вониш совдийлла волчу Аптин.





— Идрисан тептар: цlахь ян елла урокаш йо, +. Эсана хи маладо, +. Етт беже дlалоллу. +. Бабина, туькнара оьций, кхаллар дахьа. +. Зезагашна хи туху. +. Воккхачун де дика до. +. Шен йишин терго йо. +. Дас, нанас аьлларг до. +... Иштта охьадагардира Воккха-дадас. Хlора дика дина гlуллакх билгалдоккхуш, диттан генаш тlе стоьман заза дуьллура цо.

Аптин тептар тlе яздинарш, дагардан волавелира тlаккха.

— Тlулг а тоьхна, лулахочун коран бlаьрг бохийна. Тукарца писун цlога хадийна. Лачкъийна, бабин хесара, наьрсаш яьхна. Бlаьргаш чу гlум тоьхна, шен йиша елхийна. Гудин доьши чу бурч тесна. Нехан машенна сизаш даьхна. Новкъа воьдучунна бlаьргаш къарзийна. Гlала йоьдучу шен нанна тlаьхьа вилхина. Цу хlора вочу гlуллакхна дуьхьал тlерадаккхаран хьаьрк лаьттара. Уьш дерриге а Ибрахlимна билгалдевлла, цуьнан тептар тlехь дlаяздина а дара. Тlерадаккхаран хьаьрк (—) билгал моссазза доккху, хадоран сурт хlоттош, сиз а хьоккхий, диттан цхьацца га цестура воккхачу стага.



Идрисан дитт зазадаьккхина дlахlоьттира. Аптин диттах, генаш дlацоьстуш, еккъа юьхк йисира.

— Хьовсал, бераш, — элира Ибрахlима, — диканаш динчо, зазадоккхуш латон стом санна, адамашна диканан стом ло. Вонаш динарг, генаш дlахедош, дакъалун стоьман дитт санна, орам бакъалуш, нахах, уьйрех хеда. Дика хилалаш, сан хьоменаш.

Цул тlаьхьа бераша, вовшашца йохье а дуьйлуш, диканиг дора. Чlогlа маьттазадоккхуш кхайкккхадора вон динарг. Иза Ибрахlимах наха шаьш дlа а тухура. Тlаккха цо иза шен тептар тlе дlаяздора, тlетоханан (+), тlерадаккхаран (—) билгалонаш а еш.

Б. Амирхановн суьрташ.

*М. Ахмадов*

# Чlирдиг а, сахуьлуседанхойн паччахь а.

18 — Мухха даьккхина а, схьадаккха деза и журнал, — элира Чlирдига дlасауьдуш хьийзачу сахуьлуседанхошка.

Амма вуьш я совцуш а, я кхуьнга ладугlуш а бацара. Оьгlазвахара царна Чlирдиг:

— Шу ма чlогlа дlасахьийза. Охьаховший, ойлае вай!!

Шаьш ойлаечу хенахь цхьана меттехь ца lело, элира вукхара, шайн паччахьо дина шаьш иштта.

— Мичахь lаш ву шун паччахь! — хаьттира Чlирдига.

Вукхара дийцира, иза Баьццарчу хlорда юккъерчу Цlечу гlайри тlехь йинчу кlайчу ... чохь lаш ву аьлла. Амма цунна тlекхача хала ду, хlунда аьлча, и гlала ээар бlарлагlийн гlаланашна юккъехь лаьтташ ю. Хала ду бlарлагlех бакъйолу гlала схьакъасто. Хlинццалц цхьаьнгга а даделла дац иза.

Сахуьлуседанхой Баьццарчу хlордан йистехь а битина, Чlирдиг Цlечу гlайри тlе

19 дlавахара. Гlайри тlехула дlаволавелла а валале, цхьа кlайн гlала гучуелира. Тlеведира иза цунна, амма, дlакхаьчча, хlумма а яцара. Бlарлагlа хиллера. Тlаккха шолгlаниг гучуелира. Улло тlекхаьчча, гlала хиллачохь лаьтташ можа дитт дара, тlехь сийна стоьмаш а болуш. Кхоалгlа гlала гира цунна. Иза улло тlекхаьчча а, къайла ца елира. Неl схьа а йиллина чоьхьавелира иза... Эццахь чухецавелла, цхьана кlоргачу ор чу кхийтира иза, ткъа гlала юха а дlаелира. Ор чу воьжна lуьллуш, ойлайира: «Хlинца сан доттагl Маьлха-Аьзни схьаелахьара, цо гlодийр дара суна».

И цунна дагадоггlушехь, Маьлха-Аьзни сана схьахlоьттира.

— Хьалавала ор чуьра, ас гlодийр ду хьуна, — элира цо.

Чlирдиггий, Маьлха-Аьзний цхьаьний дlадоладелира гlайри тlехула. Дукха хан ялале гучуелира шийтта кlайн гlала. Царах цхьайтта бlарлагlа яра, цхьаъ — боккъалниг.

— Чlирдиг, гой хьуна дlо йоьалгlа гlала! Уггаре а чlогlа лепарг! И Дада ву вайшинна гlодеш, шен зlаьнарщца и лепош. И ю хьуна кхеран паччахьан гlала.

*М. Вацаевн суртащ.*



20 Чlирдиг вехха лаьттира Маьлха-Аьзнина тlаьхьа хьоьжуш, иза стиглахь къайлаяллалц. Тlаккха лепачу гlали чу вахара Чlирдиг. Еса яра чоьнаш. Эххар а, цхьа пен юккъехула белла а белла, аравелира верстина сахуьлуседанхо.

— Марша вогlийла хьо! — элира цо.

— Маршалла хуьлда хьуна а. Хьо вуй паччахь!

— Ву. Хlара хьан журнал доьшуш lара. Хlара дешна а валале хийцавели со. Дика журнал ду хlара, — элира цо, «Стелаlад» Чlирдиге схьа а кховдош. — Ас эрна хьийзош хилла сайн адамаш. Хlинца дуьйна шун лаьттахойн гlиллакхашца дехар ду тхо.

Бакъахьа стаг хийтира Чlирдигна Сахуьлчу Седанан паччахь Г. Дикка lийра и шиъ къамелаш деш.

— Шайн цlахь хlун ду хаа, лаьий хьуна! — хаьттира цуьнга, цхьа хан яьлча, паччахьо.





21 Тlаккха шена уллора нуьйда тlе а таlийна, пена тlехь лаьтта тlера сурташ гучудовлийтира цо. Дукха хан ялале, шен Баба гира Чlирдигна. Иза кетlарчу гlанта тlе а хиъна lара.

— Ва-а, сан Чlирдиг мича ваха хьо! Ва-а, сан Чlирдиг, цlа вола, — йоьлхура иза. — Бехк-м сан-сайн хьаха бара. И чlепилгаш а дина, хьо майраваккха сан хlун гlуллакх дара.

И тlаьххьара дешнаш аьлча, паччахьах эхьхетта цlарула цlийвелира Чlирдиг. Амма вукхунна иза хlун ду хуучух тера а дацара.

Паччахьан lа дика а йина, катоьхха шен тlома лела машен йолчу сихвелира иза. Гlиллакхаш тlехь долу шен журнал ша новкъа ваккха баьхкинчу сахуьлуседанхошка дlаделира. Оцу сохьта и деша а дешна, ниййса мотт бийца буьйлира уьш.

— Марша гlойла! — элира цара Чlирдиге.

— Марша lойла! — шен тамашийна кема хьала а латийна, lаьршашка хьалавелира иза.

«Дика адамаш ду уьш», — ойлайора цо шен кема Лаьттехьа а дерзош.

**ХЬАЛХАРЧУ КНИГИН ЙИСТ**

# Дахар 123 дор

Чlе, чlе—яппаиг
Чlаьхьи кити—яппаиг,
Китин Ети—яппаиг
Етин Іумар—яппаиг
Іумаран Гака—яппаиг
Гакин Исуп—яппаиг
Исупан бlаьрг—яппаиг
Бlаьрга чопа—яппаиг
Чопан бахтар—яппаиг
Бахтар Кус—яппаиг
Кусан Іаьнди—яппаиг
Іаьндин Заргlа—яппаиг
Заргlан Бетар—яппаиг
Бетиран борз —яппаиг
Берзан кlеза —яппаиг
Пхоуг, пхьуг—яппаиг.

Дlаяздинарг - Мурзабекова Марина,
Гикаловски юккъерчу школан дешархо.

# ХIЕТАЛ-МЕТАЛШ

1. Бац и буьйцуш болу мотт,
Бу и вуьжуш буьллу...
2. Тlедеача шийла lа,
Сан багара юьйлу...

ДИМЕЕВ Рустам.
Цоцин-Эвларчу юккъерчу
школан дешархо.



# ЧЕХКА-АЛАРШ

Дlаяздинарг - Джамбеков Шаврани

Кlайн къиг къаьркъанан къурдаш деш ю.
Къорза къийгаш къехкайо къийгаша.





КИЦА

ВИРО ВИР АЬЛЧА, ВИР АХКА ДАХНА.







# ПХЬАГАЛ

Пхьагал хьуьна юккъехь, эцца кхоссалуш, хlоккхуза эккхаш, дlогахь гlа кхоллуш, дехьахь мерзачу бецах чам боккхуш, хьийза. Шерачу меттигех ларлуш, коьллийн къух долчохь а, нилхаяьллачу боьлакахь а ган тарло и дийнат дукхахьолахь. Ша ца гун йолу меттигаш лоху цо, бакъду наггахь ирхдоьгlначу дехачу лерганша гучуйоккху иза. Стенна оьшу техьа цунна оццул деха лерташ? Сема ладогlа, мостагlех ларъяла. Шена цхьа гlар-тата хезча, лерганш охьа а таlош, дlатеба иза, юха жимма lай, деха ши лерг ирх а дугlий, дlатоь, садеlар лагlдой, ладугlу, партъолий дlаэккха.

Ма кхоьруш а ю!

Схьахетарехь, дог а дац цуьнан. Эрна олуш дац: пхьагал санна, кхоьруш ву. Бакъдерг дийцича, кхерар дац иза, ларлуш хилар ду. Ларъелчий бен кlелхьара ер ма яц иза. Я лачкъа деза цуьнан, я едда кlелхьараяла еза.

Тlехьара ши ког беха хlунда бу техь пхьагалан? Яда аьтто балийта. Оцу бехачу когаша таро ло цунна кхос-кхоссалуш дlаэккха, ткъа уьш шуьйра хилар бахьана долуш, лайла ца йоьдуш, чехка яда а. Цул сов, lа доьлча пхьагалан когаш тlе деха чоьш доллу, цундела ло гомха делахь а, ког-салазаш санна болу когаш лайла ца боьлхуш, чехка яда таро хуьлу цуьнан. Ткъа пхьагалан ядар муха хуьлу ала ахь: цхьана агlор эккхаш, вукху агlор эккхаш, юха кlегар хьодуш, шен лараш йойуш, цундела и, мича иккхина а ца хуьуш, тlепаза йов-кх. Шен са дадийна йоьдуш ма ю иза, цунна а ма лаьа яха. Делахь а, вай иза кхоьруш ю бахахь а, наггахь дуьхьало еш меттиг а йогlу пхьагало. Массала, аьрзу шена тlехиъча, аркъал а юьжий, когаш бетташ тlом бо цо мостагlчуьнца.



Н. Башировн суртош

Гуттаренна а чохь Іен хlусам а ца хуьлу пхьагалан. Дийнахь, сема наб еш, йижина Іуьллу бацалахь я коьллаш кlел тебий, муцlар мохе а ерзайой, ткъа lай — лайн кlаг чохь. Садовш, буьйсанна, сатоссуш хlума кхалла гlайгlабо, сатесча, юха а цхьана метте дlаюьжу.

Іа дулуш буькъа а, беха а чо болу пхьагалан дегlа тlе а, бетан буьххье а, цара дика ларйо и шелонах. Іаламо кхин цхьа аьтто а бина цуьнан: ло а деана, дерриге а дуьне кlайделча, пхьагало а хуьйцу шен мокха кетар кlайчуьнца. Лерган юьхьигаш бен ца юьсуш, шурула кlайлой дlахlутту иза, цундела лачкъа а, ларъяла а атта хуьлу цунна. Тешнабехк хуьлуш меттиг а нисло, хьалхе ло диллича, цlока хийца ца кхиъна мокха пхьагал шера къаьсташ хуьлу кlайчу «дари» тlехь.

Іай пхьагал яхана меттиг карон хала дац, цуьнан лар ша-тайпа кеп йолуш хуьлу: хьалха бехачу шина коган лар, цунна тlехьахьалхарчу кегийчу когийн лар. И тайпа лар хиларан бахьана хlун ду хьуна аьлча, кхиссалуш йоду иза, цундела тlехьара беха ши ког вукху боцачу шина когал хьалха эккха.

Бlаьста, кан хуьйцуш, бацалахь керча пхьагал, сихха шена тlера кlайн тlаргlа охькхоссархьама. Цундела цхьаццайолчу меттигашкахь, коьллаш тlехь пхьагалан тlергlан кенаш ган тарло.

Шеца жимма хlилла а ду пхьагалца. Адам догlуш гича, шен кlорнешна тlе ца дуьтуш, гена доккху цо, ша астагlа ю моттуьйтуш, лаьттах когаш бетташ, тидам шена тlе а берзабой.

Халахеташ делахь а, и жима а, хаза а дийнат 7—8 шарахь бен ца деха. Цундела и йоца хан цуьнга мерза яккхийта езар-кх. Цу тlехь цхьадерг адамах дозуш а ду.

ЭДИЛОВ Салавди.



*Мария Катышева*

# ХЬУЬНАН КХОР

(Этюд)

Сих-сиха хийца а луш, ломара хьоькхучу мохо генаш тахка а дой, деттадала, дего дуьйлало гІашлойн некъаца латтачу хьуьнан кхуран шога гІаш. ТІаккха, хьайн некъа тІера а ваьлла, чордачу гІода тІе куьг дуьллуш, ладоьгІча, хьуна хезар ду дитто ден шабарш. Къамеле дуьйлу дитт, тийна-тийна леткъа:

— Шортта бу сан генаш тІехь стом, — бохуш, — амма иза эрна бов, телхашший, лаьтта оьгушший. Баккхахь а, цуьнан чам хьуьнан экханой, олхазарой, сагалматой бен ца боккху, ткъа адам со болчу стом бахьа тІаьхь-тІаьхьа кІезиг догІу, дуккхахьолахь диг тоха дагахь догІу...

Ширачу заманахь ламанхоша хьуьнан кхорех «ялсаманин стом» олуш хилла. Цара, и стом лехьа а беш, ахьа а охьуш, цунах кхорийн цу я хьовла деш хилла. И дитт чІогІа лар а дина цара, цо шайна лучу рицкъан пусар деш, иза хадор къилахь лоруш. Амма, хьуьнан кхуран дечиг дика догуш а, йовхо алсам луш а хиларна, нислуш хилла и дитт дагош болу нах а. Юьртахоша тІаккха гечдеш-м дера ца хилла царна. Масала, цкъа маццах кхор хадийна волчу стагера шегара, цуьнан берашкара я берийн берех цхьаьнгара цхьа ледарло яьлча, царна тІехтухуш хилла: «Іаьнан къоьллехь кхуран дечигаца пеш ягийна долчу шуьгара кхин хІун дер дара, и ца даьлла?! — олий.

Ткъа хІинца дукхахболчарна чам а бицбелла хьуьнан кхорийн. Ша мацаллех хьалхаваьхначу стоьмийн дитташна хастам беш хила везар диццина стага, ша дечун ойла ца еш, охьадетта уьш. Амма Іалам шена дечу зуламна дуьхьала бекхам ца беш ца Іа: къелуш лаьтта хаза мел йолу хьожа гІиттина хотеш, шайх безам эца кхин ца кхойкху цига зезагаша, муьстачу бецийн аьхкенан тов Іаьткъича, лачкъа Іиндагl ца карадо дуккха а йолчу меттигашкахь.

Ткъа хьуьнан кхор — иза вайн мехкан башхаллин билгало хилла схьадеана дитт ма ду. И ца хилча, къен хир дара Нохчийн лаьмнийн Іалам. Лаьтта и дитт, шен генаш тІера, бІаьрхиш санна, оьзда стом а эгош. Цхьаъ схьаэций, чам баккхал ахь. Ша-тайпа карор бу хьуна и чам, акха кхуьуш мел долчу хІуманан а санна, ша-тайпа. Хьуьнан кхор хьуна герггара цкъа бовзахь-м, хьуна цуьнан са а гур ду. Художникна Ахмадов Шамсуддина санна. Дог сема стаг ша хиларе терра, иза, ша сурт дуьллуш, дика кхетта: мел исбаьхьачу хьуьнхахь, диттийн самукъанечу пхьоьханахь лаьтташ делахь а, дагаран кІоршамечу ницкъана хьалхахь гІорасиз долчу цу диттан дуьненах са ца къерало. Цундела цо диллинчу суьрта тІехь и кхор, баьццарчу хьуьнхахь я зезагаша къарзйинчу арахь боцуш, цхьана екъачу, малхо мерцинчу, йист йоцчу шораллехь го вайна. Вовшех хьирчина кевса генаш. Есачу, тов совъяларна, зов дуьйлуш хеталучу стиглахь го цхьалха йоьду яйн марха. Ткъа кхурана уллохь цхьана зудчун бодане амат. И кхор а санна, ойлане, гІайгІане.

Йист йоцуш ю зама, ткъа адаман дахар сов доца ду. Дика дан ца кхиа кхераваллал доца. Дитт а, стигалара марха а, олхазар а — и дерриг а вай ду. Дерриге а цхьабосса хьоме а ду вай вешан нанна — Іаламна... И ойла хилла аьлла, хета суна, художникан коьртехь, цо «Хьуьнан кхор» цІе йолу сурт дуьллуш.

Цхьаволчо ала там бу: хІун са хир ду диттан, иза-х дистхуьлуш а, аьлларг хезаш а дац? Амма ишта аьн дерг ша ву бІаьрзе а, синхаамашна аьрта а. Ткъа догдика а, хІуманна орцахвала кийча а волчунна хууш ду: долуш ду диттан а са.





...Цкъа суна вуьйцуш хезнера цхьа къена ламанхо, бІе ткъе итт шо герггa заманахь ваьхна Мохьмад-Мирза, Іалхан-ГІаларчу пхьеран Іимин воІ. Хала хилла цуьнан дахар, хийла хало, мацалла, гІело лан дезна цуьнан дуьненахь ша йоккхучу хенахь, амма иза царах чекхвалавелла, стогаллех, адамаллех ца вухуш. Дика дог, доккха хьекъал долуш стаг вара олий, хьахаво иза наха хІинца а. Іаламан хийла къайленаш евзаш а хилла иза: муьлхачу бецийн зезагаша, орамаша хІун дарба до а, мича хенахь муьлха седа мича меттехь нисло а... Диттех лаьцна а дуккха хууш хилла Мохьмад-Мирзина.

— Мутт меттахдаьллачу хенахь диттан дахар хадо мегар дац, — олуш хилла воккхачу стага. — Иза доккха зулам ду. Муьлхха дитт а — изза адам ма ду, дика а, вон а хууш. Хьо и охьатоха воьдий — доьлхур ду-кх хьуна, шен йолу дуьхьалонаш йийр ю-кх. Ткъа хьо дикачу ойланашца тІеводахь, диканца жоп а лур ду...

Делахь-хІета, хьуьнхахь хьайна кхор гахь, мало яй ца Іаш, хьайн некъ ханна юкъахбитий, тІегІолахь цунна хьо а, сан дотагІ. ТІе а гІой, цуьнан чордачу гІода тІе куьг дилла ахь. ЛадогІа, дитто хьайна хІун дуьйцу. ХІуъа хиъна а, керла хІума ца хууш вуьсур вац хьо.

Гочйинарг А. ОСМАЕВ.

ХАДЖИЕВА Заръ.

## БЕРАНА БЕР ГАР

Цхьана готтачу турби чу дахана хилла когадахаза долу жима бер. Цу чуьра ара ца долуш. дӀатийна иза. Иза цу чуьра арадаккха гӀерташ, турбин берте а дахна дас а, нана а, цига мел нисвеллачу воккхачо а ца деш хӀума ца дитина: кхайкхина, тайнигаш дӀаоьхьуш, тӀедехна... ГӀуллакх ца хилла.

ТӀаккха цхьанна дагадеъна, турбин берте иза санна долу жима бер хао деза аьлла.

Хаийна бер. Цо ечу гӀовгӀане ладоьгӀна, цо лелош дерг тергалдина, меллаша текхна цунна тӀе схьадеъна бер.



## ТАМАШИЙНА ХӀУМАНАШ

Тамашийна хӀуманаш дуккха а нисло дуьненахь. Бераш, шуна а гина хир бу-кх, масала, шала бина вежарий а, йижарий а. Цхьаберш-м, шала бина белахь а, вовшех тера а ца хуьлу. Ткъа вуьш... дега а, нене а вовшех къаста ца ло.

Байний шуна иштта наш?

Дукха хан йоццуш вайн цхьана юьртахь котамо кӀорни даьккхина хиллера... биъ ког болуш! Давуьсийла, цуьнан сурт даккха кхиънехьара!

Ткъа хӀара сурт тергалдел. Пхи ког болу эса! Масех шо долуш ВаларгтӀерачу цхьана вахархочун кертахь нисделира хӀара инзаре хӀума. ХӀетахь ТӀехьа-Мартанан районан газетан фотокорреспондента Малуев Мохьдис цуьнан хӀара шуна гуш долу сурт даьккхира.

ХӀорш-м уггаре тамашийначех а дац шуна, дуьненахь хиллачу а, хуьлучу а кхечу хӀуманашца дуьстича. ХӀинца дуьйна жимжима царех дуьйцур ду вай.

Нагахь санна иштта тамашийна хӀума шайна хаалахь, катоххий кехат дайиталаш, доттагӀий, вайн массо а берашна довзуьйтур ду вай и.

Л. ШАРИПОВ.



# КРОССВОРД



ПУРХАНЕХЬА: 1. Цхьа дика болх хилча, хуьлу хазахетар. 5. Балха тӀехь цхьанна гӀодан вовшахкхетта нах. 6. Йозанан кеп. 8. ГӀишло еш оьшу гӀирс. 9. Шера меттиг. 11. Балхана дужу хьайба. 17. Набарх гун сурташ. 18. Диттан тайпа. 21. Мачийн пхьеран гӀирс. 22. Эчиган тайпа. 24. Ша-тайпа чӀогӀа тӀулг. 25. СадоьӀу меже.

ОХЬАНЕХЬА: 1. Ӏуьйренца баца тӀе юьжу тӀуналла. 2. Накхармозаша доккху сурсат. 3. Урс ирдеш оьшу гӀирс. 4. ЧӀерийн цхьа тайпа. 5. КӀади. 7. Божарийн цӀе. 10. Дуккха а говраш. 12. Юучун чам бен хӀума. 13. Ялта. 14. Экха. 15. Хенан мур. 16. Олхазар. 17. Дуккха а нах беха меттиг. 19. УьстагӀан цӀока. 20. Ялта хӀаллакден дуккха а вовшахкхета ша-тайпа садолу хӀуманаш. 23. Герз. 24. ХӀуманах лун ахча.

ХӀоттийнарг — АДАМОВ Муслим.

## ЧӀИРДИГАН ДОШАМ



БАШЛАМ (БУ) — Ца дешаш ло Ӏуьллу лам.
ТОВБУЦ (Ю) — Мангал хьаькханчохь я бажа бажийнчохь йолу буц.
ПХЬАЛГӀА (Ю) — Пхьоладеш йолу меттиг (чоь).
ХЬАЬВХЕ (Ю) — Ломан малх ца кхета агӀо.
ОХАНА (ДУ) — Аьхна латта.
ДИРША (Ю) — МаӀаш йоцуш.
КИРША (Ю) — МаӀаш йолуш.
ШОГА — Шера йоцуш.
ПУСАР ДАН — Хама бан.
ХОТИ (Ю) — Хьуьнан йист.
ТОВ (Ю) — ЧӀогӀа йовхо.





**«СТЕЛАӀОДАН» 1-чу НОМЕРЕХЬ ХИЛЛАЧУ КРОССВОРДАНА ЖОЬПАШ.**

**Пурханехьа:** 3. СугӀа. 6. Кхиам. 18. Саба. 20. КӀира.
**Охьанехьа:** 1. Тукар. 2. Забар. 7. Вас. 8. АгӀо. 9. Жир. 10. Тхи. 11. Алмаз. 13. Абу. 14. Оберг. 16. Шот.
**Ахгонашкахь:** 3. Шалаж. 5. ГӀаргӀули. 7. Ворда. 17. Терго. 21. Терхи.
**Гонашкахь:** 12. Талархо. 15. Пондарча.



Х.-Б. Исраиловн сурташ.

Мах 15 кеп.

# Лаьмнийн туьйра

Мукъам Ю. Минасовн,
дешнаш Хь. Сатуевн.

сих ца луш, меллаша



Иштта хьежа хийла висна
Хазлуш йолчу суьйрене,
Хlора некъо ойлайича
Инзаречу туьйране.

Герга, герга буьйса гlерта,
Дlатоь гlашлахь олхазарш.
Сенчу басах дlачукерчий,
Лаьмнийн туьйра дуьжу дlа.

# Тхан почтера

«Салам—маршаллица кехат яздо шуьга! Суна дукхабеза вайн ненан мотт. Иза кхин а чlогlа беза а, lамо а гlоден «Стелаlад» журнал арахецарна, баркалла ала лаьа шуна. Хаза стихаш, дийцарш, туьйранаш, кицанаш, кроссвордаш яхьаш схьакхочу суна сайн журнал. Чlогlа йоккхае цунах.

Лаьара цуьнан дешархой кхин алсамбовлийла.

...Дlадаханчу шеран 4-чу номерехь аш яздинера, шайга мел кхочучу кехатна жоп дала ца кхуьу, амма тидам ца беш цхьа а кехат ца дуьту шаьш бохуш. Хlокху сайн кехатна жоп хилахь, хуур ду суна, аш, шаьш ма-баххара, массо кехатан тидамбойла.

Аьтто хуьлда шун!

**НАСУХАНОВА** Масар,
Старощедринскерчу юккъерчу
ишколан 7-чу классан дешархо».

Хlара кехат оха тlетохаро кхиболу дешархой а тешор бу аьлла, хета тхуна, оха хlора кехат а доьшуш хиларх а, шун кехаташ тхуна чlогlа оьшуш хиларх а.

Тхуна а чlогlа луур дара тlедогlучу шарахь «Стелаlад» журналан дешархой кхин а дуккхазза а алсамбовлийла. Цундела, хlинццехь дуьйна гlайгlа а бай, яздала хьовса журнале.

Маршаллица редколлеги.

Х.-Б. Исрапиловн сурт

«СТЕЛАlАД» («Радуга») № 2.

ДЕТСКИЙ ЖУРНАЛ
ЧЕЧЕНО-ИНГУШСКОГО ОБКОМА
ВЛКСМ И ОБЛАСТНОГО СОВЕТА
ВСЕСОЮЗНОЙ ПИОНЕРСКОЙ
ОРГАНИЗАЦИИ ИМЕНИ
В. И. ЛЕНИНА

Издается с сентября 1986 года.

На чеченском языке.

Выходит один раз в 2 месяца.

Главный редактор
объединенной редакции
журналов «Радуга»

С. ЧАХКИЕВ.

Ответственный секретарь объединенной редакции журналов «Радуга» М. БЕКСУЛТАНОВ.

Редактор журнала «Стелаlад»
Л. АБДУЛАЕВ.

Редколлегия:
Б. АМИРХАНОВ,
М. АХМАДОВ,
Х. БУГАЕВ,
Л. ЕНИН,
А. ЛЕПИЕВ,
М. СУЛАЕВ,
А. ШАЙХИЕВ.

Худ. редактор М. ВАЦАЕВ.

Корректор А. АРСАМИРЗАЕВА.

На первой странице обложки рисунок Л. ЕНИНА.

Сдано в набор 4.12.1989 г.
Подписано к печати 27.02.1990 г.
Формат 60х90 1/8.
Бумага офсетная № 1.
Гарнитура журнально-рубл.
Печать офсетная.
Уч. изд. л. 2,2. Тираж 32000.
Усл. печ. л. 2.
Заказ 3649. Цена 15 коп.

Адрес редакции: 364903.
г. Грозный, ул. Первомайская, 3.
Телефоны: 22-55-51, 29-25-20, 29-24-07.

Издательство «Грозненский рабочий», г. Грозный, ул. Маяковского, 92.